VIKIPEDIYA

# Chuvash tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

| Chuvash tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Чăваш чĕлхи |
| **Mamlakatlar** | Rossiya |
| **Rasmiylik holati** | Chuvashiston |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | 1 152 404[1] |
| **Turkumlanishi** | |
| **Turkum** | Yevroosiyo tillari |
| **Til oilasi** | Oltoy tillari<br>Turkiy tarmoq<br>Bulgar guruhi |
| **Alifbosi** | kirill |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | cv |
| **ISO 639-2** | chv |
| **ISO 639-3** | chv |

**Chuvash tili** — turkiy tillarayan biri; Rossiya Federatsiyasining Chuvashiston, Tatariston, Boshkirdiston respublikalarida va ularga qoʻshni bir kancha viloyatlarda, shuningdek, Kozogʻiston va Ukrainada tarqalgan. Soʻzlashuvchilarning umumiy soni 2 mln. kishidan ortiqroq (oʻtgan asrning oxirlari).

Chuvash tili yuqori (viryal) va quyi (anatri) laxjalariga boʻlinadi. Quyi lahja adabiy tilga asos boʻlgan. Chuvash tili oʻz taraqqiyoti tarixida avval skif, slavyan, finugor tillari, keyinchalik, tatar va boshqird tillari taʼsiriga uchraganligi tufayli boshqa turkiy tillardan bir qancha fonetik va grammatik oʻziga xosliklarga ega. Bunday tafovutlar unlilar soni (9 ta) va talaffuzida, otlardagi koʻplik qoʻshimchasining qoʻllanishida, ayrim sonlar va olmoshlarning shakliy koʻrinishida kuzatiladi. Leksikada qad. turkiy, moʻgʻul, finugor, eroniy tillardan, shuningdek, arab va rus tilidan oʻzlashgan soʻzlar alohida qatlamni tashkil etadi.

Chuvash tilining dastlabki grammatikasi 1769 yilda nashr etilgan. 18-asrda va 19-asrning 1yarmida lugʻatlar, liniy adabiyotlarning Chuvash tilidagi tarjimalari, folklor namunalari chop etiladi. Eski chuvash yozuvi asosan rus grafikasini qoʻllagan, 1871 yilda chuvash yozuvchisi va olimi I.Ya. Yakovlev yangi chuvash yozuvini yaratgan. 1933 yildan rus grafikasi asosidagi yangi alifbo joriy etilgan.[2]

**Chuvash tili** (chuvash tilida atalishi — Chăvash chĕlxi) — Chuvashlarning milliy tili, Chuvashiston Respublikasining davlat tili[3]. Chuvash tili turkiy tillarining bulgar guruhiga kiradi.[4]. Chuvash tilida gaplashuvchilar soni jahonda — 1,15 million kishiga yaqin (2010 yilgi sanoq); 2002-yilgi sanoq boʻyicha Rossiyada Chuvashlar 1 million 637 ming kishini tashkil qildi; taxminan 55 % Chuvashistonda istiqomat qilishadi.

## Mundarija

# Alifbosi

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| А а | Ӑ ӑ | Б б | В в | Г г | Д д | Е е | Ё ё |
| Ӗ ӗ | Ж ж | З з | И и | Й й | К к | Л л | М м |
| Н н | О о | П п | Р р | С с | Ç ç | Т т | У у |
| Ӳ ӳ | Ф ф | Х х | Ц ц | Ч ч | Ш ш | Щ щ | Ъ ъ |
| Ы ы | Ь ь | Э э | Ю ю | Я я | | | |

# Chuvashcha son nomlari

- 1 — perre
- 2 — ikke
- 3 — vish
- 4 — tavattshea
- 5 — pillek
- 6 — ultta
- 7 — shichche
- 8 — sakkar
- 9 — tahhar
- 10 — vunna
- 11 — vunper
- 12 — vunikke
- 13 — vunvishshe
- 14 — vuntavatta
- 15 — vunpillek
- 16 — vunultta
- 17 — vunshichche
- 18 — vunsakkar
- 19 — vuntahhar
- 20 — shirem
- 30 — vatar
- 40 — hereh
- 50 — alla
- 60 — utmal
- 70 — shitmel
- 80 — sakarvunna
- 90 — taharvunna
- 100 — sher
- 1000 — pin

# Adabiyot

- Baskakov A.N., Vvedeniye v izucheniye tyurkskix yazikov, 2izd., M., 1969.

## Manbalar


1. Perepis-2010 (http://www.gks.ru/free_doc/new_site/population/demo/per-itog/tab6.xls)
2. "Chuvash tili" *OʻzME*. Ch-harfi (http://n.ziyouz.com/books/uzbekiston_milliy_ensiklopediyasi/O'zbekiston%20Milliy%20Ensiklopediyasi%20-%20Ch%20harfi.pdf) Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil
3. Konstitutsiya Chuvashskoy Respubliki. Statya 8
4. Chuvashskiy yazik (http://www.enc.cap.ru/open.asp?id=1&topic=%D7%F3%E2%E0%F8%F1%EA%E8%E9+%FF%E7%FB%EA), statya v Chuvashskoy ensiklopedii.




*Qiya yozuvda* oʻlik tillar

| | |
|---|---|
| **Bulgʻor** | *Bulgʻor* · Chuvash · *Xun* · *Xazar* · *Turkiy Avar* |
| **Qarluq** | *Qadimgi Turkiy* · Ayni[1] · *Xorazmiycha turkiy* · *Chigʻatoy* · Ili Turki · Lop · Uygʻur · Oʻzbek |
| **Qipchoq** | Oltoy · Baraba · Boshqird · Qirim tatar[2] · *Kuman* · *Fergana Kipchak* · Qorachoy-Bolqor · Qaraim · Qoraqalpoq · Qozoq · *Qipchoq* · Qirimchaq · Qoʻmiq · Qirgʻiz · Noʻgʻoy · *Eski Tatar* · Tatar · Urum[2] |
| **Oʻgʻuz** | Afshar · Ozarbayjon · Crimean Tatar · Gagauz · Balkan Gagauz Turkish · Xuroson-turkiy · *Old Anatolian Turkish* · *Usmonli turk* · *Pecheneg* [3] · **Qashqay** · Salar · Turk · Turkman · Urum |
| **Argʻu** | Xalaj |
| **Uygʻur** | Chulim · Dolgan · Fuyü Gïrgïs · Xakas · Shor · Tofa · Tuva · Gʻarbiy Uygʻur · Saxa/Yoqut |

1 Aralashgan (qoʻshma) til. 2 Shuningdek Oʻgʻuz. 3 Munozarali



*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*